Vitabu vya Sayari

---

1. Hadithi Zenye Mafunzo – Olasya Okutima
2. Kwa Nini Fisi Huchechemea – Olasya Okutima
3. Mlilwa na Ndege wa Ajabu – Mehta Abeid
4. Mlilwa Amtafuta Baba Yake – Mehta Abeid
5. Kisiwa cha Almasi – Erastus Getanguthi
6. Kunguru na Panzi – Angelina Mdari
7. Twiga Alivyokosa Ufalme – Angelina Mdari
8. Mazishi ya Popo – Erastus Getanguthi
9. Kisa cha Mfalme Choyo – A. Msuya & M. Abeid
10. Mlilwa Shujaa – Mehta Abeid
11. Msako wa Mwizi – Mehta Abeid
12. Ngano za Mfalme Tapwaratapwara – Katama Mkangi
13. Binadamu Alivyoanza Kulima – Jackson Kalindimya
14. Mnyama Mwenye Huruma – Rebecca Nandwa
15. Mkola Atembelea Mbuga za Wanyama – Jackson Kalindimya
16. Simba Kutoka Serengeti – James Bwana
17. Ajira – Zena Mshenga
18. Majuto ya Mzee Kikwazo – Leah Mgonja
19. Kaka Mzalendo na Genge la Majambazi – Kitula King'ei

# Majuto ya Mzee Kikwazo

Leah Mgonja






**East African**
**Educational Publishers Ltd.**
Nairobi • Dar es Salaam • Kampala • Kigali

Hapo zamani za kale palikuwa na mzee mmoja katika kijiji cha Wasiojua. Mzee huyo alijulikana kwa jina Kikwazo. Alikuwa na wake watatu, watoto wengi, wajukuu wengi na ng'ombe, mbuzi na kondoo wengi. Wote waliishi ndani ya nyumba moja yenye vyumba sita vidogo.

Nyumba hiyo ilikuwa na mlango mmoja tu mdogo. Haikuwa na dirisha hata moja. Hewa iliingia ndani ya nyumba kupitia sehemu za mitambaa panya.

Kila alipoulizwa kwa nini nyumba yake haikuwa na madirisha, Mzee Kikwazo aliuliza, "Nyinyi hamsikii baridi?"

Wake zake walipika, kula na kulala pamoja katika nyumba hiyo. Kuta za nyumba hiyo zilisilibwa kwa matope yaliyochanganyika na kinyesi cha ng'ombe.



Nyumba hiyo ilikuwa na hewa nzito mno, lakini Mzee Kikwazo alisema kuwa uzito wa hewa ulileta joto.

Kila mke alipata chumba kimoja cha kulala, na kimoja cha watoto wote, wa kike na wa kiume. Wanyama walipata sehemu kubwa zaidi katika boma. Mbwa wao watatu daima walilala nje ya boma kama walinzi.

Wakati wa kupika, moshi mwingi ulijaa ndani ya nyumba. Moshi huo haukupata mahali pa kutokea. Ni moshi kidogo tu ulioweza kupitia kwenye mianya ya mitambaa panya. Uliobaki ulitokea kwenye mlango pekee. Mlango ulilazimika kukaa wazi muda wote wa kupika. Nzi nao walipitia kwenye mlango kwa wingi na kufanya sherehe isiyokuwa na mwaliko.

Kipindi fulani mke mkubwa wa Mzee Kikwazo alianza kulalamika kuwa macho yake yalimuuma sana. Kila aliposalimiwa na wajukuu zake, yeye alijibu, "Wajukuu zangu, naomba matatizo ya macho yangu yasiwapate. Najua tatizo hili si amri ya Mungu! Lazima kuna mkono wa mtu tu!"

"Pole bibi. Lakini, je, umemwambia babu matatizo yako?" mjukuu mmoja alimuuliza.

Bibi alinyamaza kidogo, kisha akasema, "Mh! Huyo babu yenu huwa anasikiliza la mtu?"

"Sasa utafanya nini bibi? Si uende zahanati?" mjukuu alisisitiza kwa huruma.

Bibi alicheka kidogo na kusema, "Mjukuu wangu, mambo haya huyajui. Matatizo ya 'mkono wa mtu' hayatibiwi zahanati."

Mjukuu hakuelewa. Akaenda zake nje kucheza mpira.

Tatizo la mke mkubwa wa Mzee Kikwazo liliendelea, huku majirani wakimtembelea mara kwa mara. Walimpa ushauri wa aina mbalimbali. Wengi walimshauri kwenda kwa mganga wa kienyeji akapigiwe ramli. Wengine walimshauri aende hospitali.

Bwana Kikwazo aliliona tatizo hilo kuwa dogo tu. Alimwambia mkewe, “Tatizo ni kwamba unafikicha mno macho yako, ndiyo maana yanauma zaidi. Acha kufikicha, yatapona yenyewe.”

Hakuna aliyefikiri kuwa tatizo la bibi huyo lingeweza kusababisha ulemavu wa maisha. Mwaka mmoja baadaye, yule bibi alipofuka. Wake wengine wawili walianza kulalamika kuwa wanaumwa na macho. Walilalamika kama alivyolalamika bibi mkubwa.



Ndipo Mzee Kikwazo akaanza kushtuka. Akaanza kuhangaika huku na huko.

"Huu ni mkono wa mtu kabisaaa!" alisikika akisema mara kwa mara.

Alianza kuuza ng'ombe na mbuzi wake kwa ajili ya kuwalipa waganga wa kienyeji.

Alipopata ushauri wa kwenda hospitali, hakukubali.

"Utapeleka vipi tatizo la mkono wa mtu hospitali?" aliuliza.

Haukupita muda, Mzee Kikwazo naye akaanza kulalamika kama wake zake. Wasiwasi usio kifani ulijaa nyumbani kwa mzee huyo.

Aliwakaribisha wapiga ramli mpaka nyumbani kwake. Akaendelea kuwauza ng'ombe na mbuzi ili aweze kuwalipa waganga.

Hangekubali kabisa nyumba nzima iangamizwe na wachawi. Waganga waliizunguka nyumba yake huku wakiongea lugha isiyoeleweka. Walinyunyizia nyumba yake maji wakitumia vifaa mbalimbali.

"Je ni nani anayenitendea ubaya huu?" Mzee Kikwazo aliwauliza.

"Unamwona yule jirani mrefu ambaye alikukaribisha kwa chakula cha jioni," mganga mmoja alisema, "huyo ni mtu mbaya sana."

"Yule rafiki yako aliyekuletea jogoo mwaka uliopita anajulikana kwa uwezo wake wa kuwapofua watu," mganga mwingine alisema.

Kila mmoja wa waganga hao alidai kuwa majirani ndio waliomwekea Mzee Kikwazo uramali.

Waganga hao walimwambia kuwa majirani waliona wivu kutokana na utajiri wake. Mzee Kikwazo akaacha kuwatembelea majirani wengi.



Siku moja, Sasi aliamua kwenda kwa Mzee Tuliga. Sasi alikuwa kifunguamimba katika familia ya Mzee Kikwazo. Mzee Tuliga aliaminika kuwa na busara nyingi. Aliishi nje kidogo ya kijiji cha Wasiojua.

"Hodi, babu Tuliga!" aliita Sasi kutoka nje.

"Karibu! Pita ndani," alijibu Mzee Tuliga.

Baada ya salamu, Mzee Tuliga alihoji kuhusu hali za wazee wenzake huko kwa akina Sasi.

"Vipi, mjukuu wangu, hamjambo nyote huko nyumbani?"

"Babu, huko kwetu si salama hata kidogo. Wala hatuna nafuu. Watu wote wanaumwa macho sana. Mama mkubwa sasa haoni kabisa!" alijibu Sasi kwa huzuni.

"Haoni? Tangu lini?" alihoji babu.

"Ni muda mrefu sasa. Wale mama zangu wengine nao wameanza kuzidiwa. Baba amesema kuwa kama hawaponi ataoa mke mwingine ili atusaidie kupika na kuangalia mifugo," Sasi alijibu.

"Eti nini? Mbona baba yako anakanganyikiwa? Je, huyo mke mwingine hataugua?" Mzee Tuliga akauliza.

"Sijui," Sasi akajibu.

"Je, huko hospitali wamempa ushauri gani?" babu alizidi kuhoji.

"Yeye anasema ugonjwa ule unatokana na mkono wa mtu. Anasema shida kama hiyo haipelekwi hospitali. Anatumia mitishamba kutoka kwa waganga wa kienyeji. Waganga hao wanaendelea kumaliza pesa za baba," alisema Sasi kwa masikitiko.

"Mjukuu wangu, nasikitika kusikia hivyo. Nasikitika pia kuwa sijafika huko kwenu kwa muda mrefu. Ujinga huu utakwisha lini? Ujinga mbona unatumaliza?" alilalamika babu.

"Sasa tutafanya nini, babu? Utakuja lini kumshauri mzee wetu?" aliuliza Sasi.

"Mjukuu wangu, niko njiani kwenda kwenye mkutano wa kijiji. Nimepata habari kuwa Bibi Maendeleo anakuja kuzungumza na wanakijiji. Kwa kuwa mimi ni mjumbe wa kamati ya uongozi wa kijiji hiki, lazima niwahi kumkaribisha na nijue anataka kusema nini," Mzee Tuliga alisema, huku akiinuka kitini kwa kutumia mkongojo wake.

"Lakini babu, kwa nini kwetu tushikwe na ugonjwa mmoja sote? Maana hata mimi nimeanza kuumwa na macho. Hata wadogo

zangu wanalalamika. Hudhani kwamba kuna mchawi kama baba anavyosema?" Sasi aliuliza huku akimtazama Mzee Tuliga machoni.

"Mjukuu wangu, hakuna mchawi. Wachawi ni sisi wenyewe na uchafu wa mazingira yetu. Hata hivyo, kwa kuwa umekuja, twende kwenye mkutano wa Bibi Maendeleo tukasikilize. Pale mkutanoni tutalidokeza tatizo hili ili tuone kuna ushauri gani," babu alipendekeza.

"Sawa babu, ila wewe utaongea," aliomba Sasi.

"Sawa. Kuongea ndiyo kazi yangu! Ha, ha, haaa!" alisema babu kwa furaha, huku akianza kuondoka.

Bibi Maendeleo alikuwa tayari amefika. Alifuatana na maofisa wa afya. Muda wake wa kuzungumza na wananchi uliwadia.

"Wasiojua hoyeee!" aliwasalimu wananchi.

Wananchi walinyamaza. Hawakuonyesha furaha yoyote.

"Wasiojua mpo!" alisalimu tena.

"Watu hawana amani," alijibu mama mmoja.

"Tupo hivyohivyo!" wengine walijibu kwa unyonge, huku wengine wakisemasema kwa sauti za chini.

"Mmh, mpaka msikie watu wamepofuka ndipo mnakuja!" mmoja alisikika akisema.

Mkutano ulianza. Ulisisitiza usafi wa mazingira, kujenga nyumba bora na kulala mbali na mifugo. Pia uliangazia kuchemsha maji ya kunywa, kunawa mikono kwa sabuni baada ya kutoka msalani na kwenda hospitali ili kupata matibabu.

"Mmmh! Ahaa! Yaani..." miguno ilisikika kutoka kwa wananchi. Miguno hiyo iliashiria kwamba hawakuridhika na mafundisho yaliyochelewa. Walikuwa tayari wameathirika kiafya kwa njia moja ama nyingine.

Mwanakijiji mmoja alijichomoza na kusimama bila woga.



Kabla hajakatizwa alisema, "Sisi hapa tumeathirika. Tunataka tiba, siyo maneno.Tibaa!"

Watu walicheka na wengine wakashangilia kwa sauti za chini. Mwanakijiji huyo akakaa haraka kama alivyosimama.

Maofisa waliofuatana na Bibi Maendeleo waliingiwa na hofu juu ya malalamiko ya wanakijiji. Walidhani kungetokea vurugu.

Bibi Maendeleo aliinuka haraka na kusema, "Ndugu zangu wanakijiji, ni kweli hatujafika huku kwenu kwa muda mrefu. Tunaomba msamaha. Hii inatokana na tarafa yetu kuwa kubwa mno. Vile vile, viongozi wenzetu wa hapa hawakuleta taarifa mapema. Lakini nao tunawaombea msamaha ili tuanze upya. Je, mmetusamehe?"

Yule mwanakijiji aliyejichomoza mwanzo, alijichomoza tena.



Akasema, "Anayeomba msamaha, husamehewa. Kutenda kosa si kosa, ila kurudia kosa, ni kosa. Kwa hiyo, sisi tunasema mmesamehewa!"

Watu wakacheka, huku wakipiga makofi na vigelegele.

Bibi Maendeleo akasema, "Wanakijiji, asanteni sana. Ninawaahidi kuwa matatizo yote ya kiafya yatakwisha tu tukisaidiana. Ikiwa nyinyi wananchi mtafuata kanuni za afya pamoja na kulala mbali na mifugo, mambo yatakuwa mazuri."

Mzee Tuliga alinyoosha mkono akitaka kusema neno.

"Karibu Mzee uzungumze," Bibi Maendeleo akamwambia.

“Mama, neno langu ni moja tu. Nimepata taarifa kuwa rafiki yangu Mzee Kikwazo anaumwa macho, yeye, wake zake na watoto wote. Je, tufanyeje?”



Kabla swali halijajibiwa, Sasi akaongeza, “Hata baadhi ya ng’ombe wanaugua macho. Jana macho ya mbwa wetu yalikuwa mekundu! Halafu macho ya mama mkubwa hayaoni tena. Je, tuihame hiyo nyumba?”

Kicheko kilifuatia kutoka kwa wananchi, ingawa taarifa iliyotolewa na Mzee Tuliga na kupewa msisitizo na Sasi iliwaingia sana akilini.

"Msihame jamani. Nisikilizeni kidogo. Hakuna kabisa haja ya kuhama. Mkifuata vizuri mambo mliyoelekezwa hapa, matatizo yenu yote yatakwisha. Sawa wananchi?" Bibi Maendeleo aliuliza.

Wanakijiji wakajibu, "Sawa."

"Ikiwa tutaacha kulala nyumba moja na mifugo," Bibi Maendeleo akasema, "matatizo yatapungua, au kwisha kabisa."

Bibi Maendeleo aliendelea kuwakumbusha kuwa mahali wanyama wanapolala pasiposafishwa vizuri, nzi wanazaliana humo kwa wingi na kusambaza magonjwa mbalimbali. Magonjwa aliyotaja ni kama vile kuhara damu, pamoja na ugonjwa hatari unaosababisha upofu.

"Mnajua ni ugonjwa gani huo?" Bibi Maendeleo aliuliza.

"Ndiyooo! Ni upofu!" waliitikia wote kwa pamoja.

"Hapana. Ugonjwa huo unaitwa 'vikope'. Lakini kitaalamu unaitwa Trachoma. Huo ni ugonjwa unaosababishwa na uchafu, hasa katika maeneo ambayo ni makavu na yenye upungufu mkubwa wa maji," alisema Bibi Maendeleo.

Akaendelea, "Pia tabia yetu ya kunyoa kope inaeneza ugonjwa huu. Kifaa kinachotumika katika kunyoa huhamisha uchafu kutoka kwa mtu mmoja hadi kwa mtu mwingine. Je, tunaelewana?"

Umati ulikuwa kimya. Mzee Mmoja alisimama na kuuliza, "Mnasema tuwe na nyumba nzuri. Je, tutapata wapi fedha za kujengea nyumba hizo?"

Mjumbe mmoja kutoka kwenye msafara alijibu, "Linalosisitizwa hapa ni usafi. Hizo nyumba zetu za msonge na tembe tuzifagie na tuhakikishe zinaweza kuingiza hewa na mwanga. Hayo hayahitaji fedha."

Minong'ono ilikuja tena. Watu walisema chinichini kuwa mjumbe alikuwa anaisengenya nyumba ya Mzee Kikwazo.

Kabla mkutano haujaahirishwa, swali lilirushwa tena kwa Bibi Maendeleo na wenzake, "Je wale ambao tayari wamepofuka itakuwaje?"

Bibi Maendeleo aliwajibu kuwa waliopofuka hawangeweza kuona tena. Wangehitaji msaada wa ndugu na jamaa katika kuendesha maisha yao ya kila siku. Aliwashauri pia wawe wakienda hospitalini kupata ushauri.

Mguno mwingine ulisikika huku wananchi wakijiuliza ni wapi wangepata fedha. Mtu mmoja alisema kwa sauti bila kusimama, "Huko hospitalini wanatoza fedha. Tutazipata wapi?"

"Ushauri utaupata bure. Si lazima mwende hospitali. Mnaweza kwenda kwenye vituo vya afya," Bibi Maendeleo alisema.



Watu walianza kuondoka mmojammoja, kuonyesha kuwa hawakuridhika sana na majibu ya viongozi hao.

Sasi aliondoka na kumwacha Mzee Tuliga pale mkutanoni. Mzee Tuliga hakuwa na budi kusubiri hadi mkutano uishe kwani yeye alikuwa kiongozi wa kijiji chao.

Alipokuwa akiondoka, Sasi alisikia wanakijiji wakinung'unika na kusema kuwa viongozi wao waliwafunza mambo yasiyowezekana.

Sasi alirudi nyumbani na kufikisha ujumbe wa mkutano kwa familia yake.

"Wamesema si sawa kulala nyumba moja na mifugo. Pia wamesema ni muhimu sisi sote twende hospitali kupimwa kwani huenda tunaugua ugonjwa wa 'vikope'," alisema Sasi.

Alipomaliza kuwajulisha yaliyotokea kwenye mkutano, Mzee Kikwazo alimuuliza kwa udadisi, "Wamesema hivyo tu?"

"Vikopo! Vikopo ndio nini?" aliuliza mke mmoja wa Mzee Kikwazo.

"Sio vikopo, bali vikope. Wamesema jina jingine ni Trachoma. Ugonjwa huo unasababishwa na uchafu. Wamesema tunaweza kuepukana na ugonjwa huo tukiacha kulala na mifugo. Uchafu hukaribisha nzi ambao husambaza ugonjwa huo."

Familia nzima ilimcheka Sasi na kumwona mwongo mkubwa.

"Nzi mdudu mdogo ataleta ugonjwa kama huo? Miaka nenda miaka rudi nzi tumeishi nao na wamekuwa sehemu ya maisha yetu. Leo mtu aseme eti wanaleta ugonjwa?" waliuliza. Jambo hilo halikuwaingia akilini kabisa.

"Inashangaza sana. Unajua hawa wataalamu hawajui kurogwa, ndiyo maana wanasema chochote wanachoona," Mzee Kikwazo alisema.

Mzee Kikwazo aliilaumu sana Serikali ya Kijiji kwa kutoagiza mganga maarufu ili aje kuwakamata wachawi na kusafisha kijiji chao.

Yaliyosemwa mkutanoni hayakuwa na maana kwake. Mzee huyu tangu azaliwe alikuta wazazi wake wakilala katika nyumba moja na mifugo. Alielewa pia kuwa upofu katika kijiji chao uliletwa na uchawi au kurithiwa.



Sasi alishindwa kuwashawishi. Lakini aliwaarifu kungekuwa na mkutano mwingine wa kijiji. Mzee Kikwazo aliusubiri kwa hamu mkutano huo ili akawapashe.

Mjadala wa siku hiyo ulifungwa na maisha ya familia ya Mzee Kikwazo yakaendelea kama kawaida. Wanyama waliendelea kuishi ndani ya nyumba kama awali. Lakini Sasi alijitahidi kufuata ushauri wa Bibi Maendeleo angalau kwa kunawa uso vizuri.

Mwaka mmoja baadaye, watu wote ndani ya nyumba hiyo walipoteza uwezo wao wa kuona, isipokuwa Sasi. Baadhi ya majirani nao waliendelea kuugua.

Mbuzi na ng'ombe wa Mzee Kikwazo walianza kuibwa, kwani ulinzi wa Sasi peke yake haukutosha. Mbwa nao walikuwa wamekufa, isipokuwa mmoja aliyekuwa mnyonge sana.

Watu wa familia ya Mzee Kikwazo walianza kutambua kuwa mlinzi mkubwa alikuwa ni macho yao ambayo yangeweza kumwona na kumtambua mwizi. Lakini hawakuyatunza.

"Jamani macho yangu!" ilikuwa ni kauli aliyoitoa Mzee Kikwazo mara kwa mara. Jicho lake moja lilikuwa halijafa kabisa ingawa lilikuwa halioni vizuri. Sasi aliwaeleza wenzake kuwa ushauri wa wataalamu ulikuwa muhimu. Sasi alirudia maneno ya Mzee Tuliga kuwa hapakuwa na mchawi. Wachawi walikuwa ni wao wenyewe na uchafu wao.

Maofisa wa afya walikwenda nyumbani kwa Mzee Kikwazo. Sasi aliwakaribisha, huku Mzee Kikwazo akiwa amenyamaza kimya. Walimshauri afuatane nao hadi kituo cha afya ili akaangaliwe macho yake.

Alifuatana nao bila ubishi. Alipimwa na akatakiwa kufanyiwa upasuaji. Ulikuwa upasuaji mdogo tu ambao ulimwezesha kuona tena. Hakuamini kabisa. Alifurahi mno. Aliwashukuru sana madaktari hao. Pia alimshukuru mwanawe Sasi.

Aliwaomba madaktari wawafanyie upasuaji wake zake na watoto wake. Lakini hilo halikuwezekana. Muda ulikuwa umepita sana tangu wapofuke. Wasingeweza kuona tena.

Mzee Kikwazo alisikitika sana na kujilaumu. Aliamua kuanza maisha mapya. Alijenga banda la mifugo hatua chache nje ya boma lake.

Hata hivyo, wizi wa mifugo uliendelea. Baada ya kuona wizi ukiendelea, alishindwa kuvumilia. Akaamua kulala kwenye banda la mifugo tena. Sasi na wataalamu walijaribu kumshauri, naye akajibu kuwa bila mifugo hangejihisi binadamu kamili.

Ugonjwa ulimrudia tena. Sasa akapofuka kabisa. Mke mdogo akaamua kumkimbia.

Baada ya muda, serikali ya kijiji iliitisha tena mkutano ili kujadili suala la maendeleo. Mzee Kikwazo alisikia kuhusu mkutano huo. Akajitahidi asiukose.

Kilipofika kipindi cha maswali na maoni, Mzee Kikwazo aliinuka ili aongee.

Mzee Kikwazo akasema kwa sauti ya uchungu, "Bibi Maendeleo, mimi ndiye nilikuwa kikwazo kikubwa hapa kijijini, hasa kuhusiana na suala la maendeleo. Lakini yaliyonipata yamenipa fundisho kubwa sana."

"Yapi hayo ndugu yetu Kikwazo?" Bibi Maendeleo aliuliza, akitaka Mzee Kikwazo aeleze zaidi.

Watu walisikiliza kwa makini ni yapi Mzee Kikwazo alitaka kusema. Uvumi wa aina tofauti tofauti ulikuwa umeenea pale kijijini kuhusu familia ya mzee huyu tangu apofuke.

Akasema, "Nimesababisha wake zangu kupofuka. Wanangu pia wamepofuka, isipokuwa Sasi. Mifugo nimepoteza kwa ujinga. Mke amenikimbia..." alisema kwa uchungu.

Watu walimsikiliza kwa makini. Wengine hawakuamini kuwa huyu ndiye Mzee Kikwazo aliyejulikana kijijini kote kutokana na ubishi wake.



Akaendelea, "Ninajua wapo watu wengi walio kama mimi katika kijiji hiki. Sasa nimebadilika, ijapokuwa kwa kuchelewa. Kwanza kabisa, nataka itungwe sheria ya kuwashambulia nzi hapa kijijini, kwani madhara yake ni makubwa sana."

Kicheko kilifuatia kutoka kwa wananchi, hasa watoto wa shule ambao walikuwa wamehudhuria mkutano huo.

"Nyie watoto, msicheke! Kwanza ninyi ndio mnatakiwa mfanye kazi hii ya kupambana na nzi hapa kijijini. Kwani hamjasikia kuwa nzi ndio waliosababisha kupofuka kwangu na kwa familia yangu? Sasa mke wangu mdogo niliyemuoa juzi tu naye amenikimbia. Jambo hili linaniuma sana," alisema kwa njia iliyowafanya watu wote kumhurumia. Hata hivyo, wengine hawakujizuia kucheka, hasa akina mama ambao walijua alikokimbilia bi mdogo.

Kikwazo aliendelea, "Mwenyekiti, unakumbuka mara ya kwanza nilifanyiwa upasuaji, nikaona na nikaoa. Kama ningeweza kuona tena, wezi wanaoiba mifugo yangu wangepata cha mtema kuni.

"Hata hivyo, kuanzia sasa naongeza mbwa katika boma langu na mtu aking'atwa asinilaumu. Sawa?"

Watu walizidi kucheka. Mwenyekiti alimsihi akae chini ili wengine nao wazungumze.

Mzee Kikwazo alikuwa hajamaliza dukuduku lake. Hata hivyo, alikaa chini shingo upande. Baada ya dakika kadhaa aliondoka kuelekea nyumbani. Akawaacha wenye kijiji wakiendelea na mkutano.

Mzee Kikwazo alipofika nyumbani alishikwa na mshangao. Aliwaita ng'ombe wake kwa majina lakini hawakutoa mlio wa kuitika. Mzee Kikwazo alikuwa amezoea kuwaita ng'ombe wote kwa majina ya wanyama au ndege au ya sifa fulani. Alipomwita mmoja wao, waliitika kwa pamoja, 'Mooooo!'

Lakini siku hiyo hakuna aliyejibu. Akamwita mbwa wake. Naye alikuwa kimya.

Akaamua kukaa chini na kunyoosha miguu huku akilia kwa uchungu, "Macho yangu yameniumbua! Ubishi wangu umeniua!"

Aliendelea kulalama bila kujua afanye nini hadi usingizi ukamchukua.

Wanafamilia waliporudi pale nyumbani walimweleza kuwa ng'ombe, mbuzi na hata mbwa walikuwa hawajapotea.



Sasi alimweleza kuwa alikuwa amewahamishia sehemu nyingine iliyokuwa pana na safi zaidi.

Mzee Kikwazo hakuamini masikio yake. Alifurahi mno na kurukaruka kama mtoto mdogo.

Alipewa taarifa kuwa kijiji kilitaka mabadiliko. Kijiji kilitaka kupambana na uchafu. Pia kilitaka watu watengeneze makazi mazuri zaidi ili kupambana na nzi.

Mzee Kikwazo hakuonyesha upinzani. Alikuwa radhi kuchangia. Alikuwa tayari kupambana na nzi.

Kijiji cha Wasiojua kikaanza kuonyesha mabadiliko.

## Maneno mapya

1. mitambaa panya
2. zilisilibwa
3. zahanati
4. fikicha
5. wapiga ramli
6. wameathirika
7. nyunyizia
8. mkongojo
9. uramali
10. minong'ono
11. rithiwa
12. vigelegele
13. msonge
14. tembe
15. dukuduku
16. radhi

## Maswali

1. Mzee Kikwazo aliishi wapi?
2. Kwa nini nyumba ya Mzee Kikwazo haikuwa na dirisha?
3. Familia ya Mzee Kikwazo ilikuwa na tatizo gani?
4. Sasi alimtembelea mzee aliyeitwa nani?
5. Ni nini kinachosababisha ugonjwa wa vikope?
6. Tunawezaje kujikinga na ugonjwa wa vikope?




*Vitabu vya Sayari* vimetungwa kwa lengo la kuwawezesha wanafunzi katika Afrika Mashariki kujifunza lugha ya Kiswahili. Lugha iliyotumiwa ni ya kuvutia na hadithi ni za kuburudisha.

Kijiji cha Wasiojua kinajipata katika masikitiko. Watu wameanza kupofuka. Wataalamu wanashauri hatua fulani zichukuliwe iii kumaliza janga hili. Wanakijiji wanaanza kuzingatia mapendekezo ya wataalamu. Hata hivyo, kuna mzee anayekataa katakata kuufuata ushauri wa wataalamu. Je, Mzee Kikwazo ataweza kujinusuru kutokana na shida zilizoko kijijini mwao? Bila shaka hadithi hii itakufunza mengi.

Michoro na Robert Kambo

www.eastafricanpublishers.com



East African Educational Publishers Ltd.

Nairobi • Dar es Salaam • Kampala • Kigali

